# JE̱NE̱SIS

1 1 N'izizi Cuku ke̱lu enuigwe na uwa. 2 Uwa
to̱gbo̱lu ikponcala, to̱gbo̱lu nkiti azi; o̱cici gba-
ci-azi-li ogbu mili: mo̱ nke Cuku ne̱fe̱ghali n'enu
mili afu-ga. 3 Cuku we̱si, Ka ìfè di: ìfè we̱di.
4 Cuku we̱fu ìfè afu, na o̱di nma: Cuku we̱ke̱wa
ìfè na o̱cici. 5 Cuku we̱kpo̱ ìfè afu Efifie, o̱cici
ka O̱kpo̱-azi-li Ucici. Anyasi we̱di ututu we̱di,
bulu ofu nbo̱si.
6 Cuku we̱si, Ka nbala di n'agbata mili afu-ga,
ka o̱ke̱wa mili na mili. 7 Cuku we̱ke̱ nbala afu,
we̱ke̱wa mili nke di-ga n'okpulu nbala fa na mili
nke di-ga n'enu nbala: o̱wedi no̱fu. 8 Cuku we̱-
kpo̱ nbala afu Enuigwe. Anyasi we̱di ututu we̱di
bulu ubo̱si nke-ibua.
9 Cuku we̱si, Ka mili nke di-ga n'okpulu enui-
gwe ruko̱ n'ofu e̱be̱, ka ani di ako̱lo̱ puta: o̱we̱di
no̱fu. 10 Cuku wekpo̱ ani ako̱lo̱ afu Ani; nru-
ko̱ba mili afu-ga ka O̱kpo̱-azi-li Orimili-nnu-ga:
Cuku wefu na o̱di nma. 11 Cuku we̱si, Ka ani
pube afifia na ife akuku ganami-ga nkpulu di
n'ice n'ice, na oke-osisi ganami-ga nkpulu di n'ice
n'ice, nke nkpulu-ya di nimeya, n'ani: o̱we̱di no̱fu.
12 Ani wepue afifia, na ife akuku nami-ga nkpulu
di n'ice n'ice, na oke-osisi nami-ga nkpulu, nke
nkpulu-ya di nime ya di n'ice n'ice: Cuku we̱fu
na o̱di nma. 13 Anyasi we̱di ututu we̱di, bulu
ubosi nke-ito̱.

14 Cuku we̱si, Ka ífé ne̱nye̱ ìfè di-ga na nbala
nke enùigwe ka fa ke̱wa efifie na ucici; ka fa bulu
ife arima-ga na ife igu-ga oge, maka ubo̱si-ga
na aro̱-ga: 15 ka fa bulu ífé inye-ga ìfè na
nbala nke enuigwe ka fa ne̱nye̱ ìfè n'uwa: o̱we̱di
no̱fu. 16 Cuku we̱ke̱ nuku ífé nabo̱ afu nke
ne̱nye̱ ìfè; ífé nke kanu ka o̱naci efifie, ífé nke
o̱be̱le̱ ka o̱naci ucici: O̱ke̱-azi-li kpakpando-ga.
17 Cuku we̱de̱be̱ fa na nbala nke enuigwe ka fa
ne̱nye̱ ìfè n'uwa, 18 ka fa we̱naci efifie na ucici,
ka fa we̱ke̱wa ìfè na o̱cici: Cuku we̱fu na o̱di nma.
19 Anyasi we̱di ututu we̱di, bulu ubo̱si nke-ino̱.
20 Cuku we̱si, Ka mili nuputa anu di ndu ne-
gwughali egwughali, ka anu-ufe ne̱fe̱ghali n'enu
uwa na nbala nke enuigwe. 21 Cuku we̱ke̱ nuku
agwo̱-o̱là mili-ga, na anu nine di ndu negwughali,
nke mili nuputa-ga-lu n'uba, di-ga n'ice n'ice, na
anu-ufe di-ga n'ice n'ice: Cuku we̱fu na o̱di nma.
22 Cuku wego̱zie fa, si, Muanu o̱mùmù, banu uba,
ka unu juputa mili orimili-ga, ka anu-ufe ba uba
n'uwa. 23 Anyasi wedi ututu we̱di, bulu ubo̱si
nke-ise.
24 Cuku we̱si, Ka ani we̱puta anu di ndu di-ga
n'ice n'ice, ife-enunu, na anu nakpu-ga akpu, na
anu-o̱fia di-ga n'ice n'ice: o̱we̱di no̱fu. 25 Cuku
we̱ke̱ anu-ofia di-ga n'ice n'ice na ife-enunu di-ga
n'ice n'ice, na ife nine o̱buna nakpu-ga akpu n'ani
di-ga n'ice n'ice: Cuku we̱fu na o̱di nma. 26 Cu-
ku we̱si, Ka ayi ke̱ madu n'onyinyo nke Ayi na
oyiyi-Ayi: ka fa nwe̱ ike n'e̱be̱ azu di n'orimili no̱,
na e̱be̱ anu-ufe nke enu no̱, na e̱be̱ ife-enunu no̱,
na e̱be̱ uwa nine no̱, na e̱be̱ anu nine o̱buna nakpu-
ga akpu n'ani no̱. 27 Cuku we̱ke̱ madu n'onyinyo
aka Ya, n'onyinyo nke Cuku ka O̱ke̱lu ya; nwoke

na nwayi ka Ọkẹlu fa. 28 Cuku wẹgọzie fa:
Cuku wẹsi fa, Muanu ọ̀mù̀mù̀, banu uba ka unu
juputa uwa, tinyẹnu ya n'okpulu; nwẹ-azi-nu ike
n'ẹbẹ azu di n'orimili nọ, na ẹbẹ anu-ufe di n'enu
nọ, na ẹbẹ ife nine ọbuna di ndu nakpughali n'ani
nọ. 29 Cuku wẹsikwasi, Ne, ẹnyẹgom unu ife aku-
ku ọbuna nine nami-ga nkpulu, nke di n'enu uwa
nine, na oke-osisi nine ọbuna nke nkpulu osisi na-
mi-ga nkpulu di nime ya; ọgabulu unu ife olili:
30 ọbu anu-ọfia nine ọbuna, na anu-ufe nine ọbu-
na nke enu, na ife nine ọbuna nakpu-ga akpu n'ani,
nke ndu di nime ya, ka Mnyẹgolu ife akuku ndu
nine ọbuna maka ife olili: ọwẹdi nọfu. 31 Cuku
wẹfu ife nine Ọkẹlu, nẹ, na ọdicasi nọ nma.
Anyasi wẹdi ututu wẹdi, bulu ubọsi nke-isi.
2 1 Ẹwẹkẹsia enuigwe na uwa, na ife nine di
nime fa. 2 N'ubọsi nke-isa ka Cuku lusili
ọlu ife Ọkẹlu; Ọwẹzulu ike n'ubọsi nke-isa n'ọlu-
Ya nine nke ife Ọkẹlu. 3 Cuku wẹgọzie ubọsi
nke-isa, wedo ya nsọ: makana nime ya ka Ozulu
ike n'ọlu-Ya nine nke Cuku kẹlu na nke Ọmẹlu.
4 Ndia bu-ga ndudugandu nke enuigwe na uwa
ngbe eji kẹ fa, n'ubọsi nke Jẹhofa Cuku kẹlu uwa
na enuigwe. 5 Osisi ọbuna nke ọfia akādinurọ
n'ani, ife-akuku ọbuna nke ọfia akēpunurọ: ma-
kana Jẹhofa Cuku akẹ̄merọ ka mili zowusa ani,
ọnwẹrọ ofu madu efu di nalu ọlu ani; 6 ma ulu-
kpu si n'ani kunie, wẹgbawusa ani nine mili.
7 Jẹhofa Cuku wẹwẹlu uzuzu ani kpua madu,
wekunye ume nke ndu n'imi-ya; madu wẹbulu
onye di ndu. 8 Jẹhofa Cuku wẹgbue ofu ugbo
n'aka owuwa anwu, n'Idẹn; n'ẹbẹ afu ka Otinyẹlu
nwoke afu nke Ọkpulu. 9 Sitẹna ani ka Jẹhofa
Cuku si mẹ ka osisi nine di nma n'anya pue, na

nke di nma olili; osisi ndu afu azi n'etiti ugbo
afu, na osisi nke ima nma na njo̱. 10 Ofu orimili
si n'Ide̱n ruputa ka o̱we̱gbawusa ugbo afu mili;
sitena e̱be̱ afu ka osi ke̱wa nwe̱ isi ino̱. 11 Afa
nke isi izizi bu Paišo̱n: ya bu nke garube̱lu ani
Hafila nine, e̱be̱ o̱na-edo di; 12 o̱na-edo nke ani
afu di nma: n'e̱be̱ afu ka de̱lio̱n na nkpuma beril di.
13 Afa orimili nke-ibua bu Gaiho̱n: ya bu nke ga-
rube̱lu ani Kuš nine. 14 Afa orimili nke-ito̱ bu
Hide̱ke̱l: ya bu nke neru n'iru Asiria. Orimili nke
ino̱ bu Ufretis. 15 Je̱hofa Cuku wekpo̱lu nwoke
afu, we̱tinye̱ ya nime ugbo Ide̱n ka o̱nedozi ya ne̱-
de̱be̱ ya. 16 Je̱hofa Cuku we̱tielu nwoke afu iwu
si, Nkpulu osisi o̱buna nke di n'ugbo igeli ka o̱so̱lu
i: 17 ma nkpulu osisi afu nke ima nma na njo̱
elikwana ya; makana ubo̱si ilili ya iganwulili.

18 Je̱hofa Cuku we̱si, O̱diro̱ nma ka so̱so̱
nwoke afu no̱du; agame̱me̱lu ya onye-inye-aka
tolu ya. 19 Site̱na ani ka Je̱hofa Cuku ji ke̱ anu-
o̱fia nine, na anu-ufe nine nke enu; o̱cili fa
je̱ku nwoke afu ka O̱fu ife o̱gakpo̱ fa; afa o̱buna
nwoke̱ afu kpo̱lu ife o̱buna di ndu, nke afu bu
afa-ya. 20 Nwoke afu we̱gua ife-enunu nine afa,
na anu-ufe nke enu, na anu-o̱fia nine; ma Adam
akafuro̱ onye inye̱ aka tolu ya. 21 Je̱hofa Cuku
we̱me̱ ka oke ula dakwasi nwoke afu, o̱we̱laru;
O̱we̱we̱lu ofu nime o̱giliga-ya-ga, O̱we̱we̱lu ulu aru
me̱cie ya: 22 o̱giliga afu, nke Je̱hofa Cuku we̱pu-
talu nime nwoke afu, ka oji kpu nwayi, O̱we̱-
kpo̱talu ya nwoke afu. 23 Nwoke afu we̱si, Nka
bu o̱kpukpu nke o̱kpukpum-ga, na ulu-aru nke
ulu-arum; agakpo̱ ya Nwayi, makana e̱we̱putalu
ya nime Nwoke. 24 Makaya ka nwoke geji rapu
nna-ya na nne-ya, o̱ganya-kudo na nwunye-ya: fa

gabu ofu aru. 25 Fa nabọ wẹgbalusia ọtọ, nwoke
afu na nwunye-ya, ifẹlẹ ẹmẹrọ fa.
3 1 Ma agwọ di aghughọ kalisia anu-ọfia ọbuna
nke Jẹhofa Cuku kẹlu. Ọwẹsi nwayi afu,
Gbọ, Cuku ekwugo si, Unu elikwana nkpulu osisi
ọbuna nke ugboa ka? 2 Nwayi afu wẹsi agwọ
afu, Nkpulu nke osisi di ga n'ugbo Ọkwẹlu ka ayi
lie: 3 ma nke osisi afu di n'etiti ugbo, Cuku
ekwugo, si, Unu elikwana ya, ma unu ẹmẹtuna ya
aka, maka unu anwuru. 4 Agwọ afu wẹsi nwayi
afu, Unu amanwu nca: 5 makana Cuku amago
na ubọsi unu lili ya, ngbe afu ka agasa anya-
unu, unu gadi ka Cuku, malu nma na njọ.
6 Oluzia ka nwayi afu fulu na osisi afu di nma
olili, na ọdi nma ikili ekili, na osisi afu bu ife
agacọ inyẹ madu amamife, ọwẹlu nkpulu osisi afu,
lie; ọwẹnyẹ azi di-ya tinyẹlu onweya, ọwẹlie.
7 Anya nke fa nabọ wẹsaghẹ, fa wẹmalu na fa
gba ọtọ; fa wẹkwakọ akwukwọ osisi-fig, wẹmẹlu
onwefa ọbàntẹ. 8 Fa wẹnu onu nke Jẹhofa Cuku
ka Ọnẹjẹghali n'ugbo n'ọgẹ ikuku oyi neku:
nwoke afu na nwunye-ya wẹzobe onwefa n'iru
Jẹhofa Cuku n'etiti osisi di-ga n'ugbo afu. 9 Jẹ-
hofa Cuku wẹkpọ nwoke afu, si ya, Ebẹ ka inọ?
10 Ọwẹsi, Anulum onu-I nime ugbo, egwu tubam,
makana munwa gba ọtọ; mwẹzobe onwem.
11 Ọwẹsi, Onye gwalu i na igba ọtọ? Iligo
nkpulu osisi afu, nke Mtili i n'iwu ngi elikwana?
12 Nwoke afu wesi, Nwayi nke Inyẹlum ka ọnọ-
nyẹlum, yanwa nyẹlum nkpulu osisi afu, mwẹlie.
13 Jẹhofa Cuku wẹsi nwayi afu, Kẹdu ife imẹlu
nwọ? Nwayi afu wẹsi, Agwọ afu laputalum,
mwẹlie. 14 Jẹhofa Cuku wẹsi agwọ afu, Makana
imẹgo nka, Nginwa bu onye abulu-ọnu kalia ife-

enupu nine, kalia azi anu-o̱fia nine; afo̱-i ka igeji
nakpu akpu, uzuzu ka iganata ubo̱si nine nke ndu-i:
15 agametinye azi ilo n'etiti ngi na nwayi afu,
n'etiti nkpulu-i na nkpulu-ya azi: nke afu gecifia
isi-i, nginwa gecifia ikili-ukwuya. 16 O̱si nwayi
afu, Agame̱me̱ ka uru nke i na itu-ime nke i
bawanye̱ imelime; nime uru ka igamu umu;
ife-o̱cico̱-i gadi azi n'e̱be̱ di-i no̱, yanwa ganaci i.
17 O̱we̱si Adam, makana ige̱go nti onu nwunye-i,
we̱lie nkpulu osisi afu nke Munwa tili i iwu si, Ngi
elikwana ya: nko̱ca nadili ani maka ifi i; nime
ido̱ àkànỳà ka igeji neli ife-ya ubo̱si nine nke
ndu-i; 18 ogwu na o̱kilika ka o̱ganepuazili i;
igeli ife-akuku nke ugbo; 19 nime o̱suso̱ nke iru-i
ka igeji li nni, we̱ge̱nye̱ ngbe igecighakute ani;
makana nime ya ka esi we̱puta i: makana uzuzu
ka nginwa bu, o̱bu uzuzu ka iganaku. 20 Nwoke
afu we̱kpo̱ afa nwunye-ya Ifi; makana yanwa bu
nne nke ndi nine di ndu. 21 Je̱hofa Cuku we̱-
me̱lu Adam na nwunye-ya afe̱ akpukpo̱, we̱yibe fa.
22 Je̱hofa Cuku we̱si, Ne̱, nwoke afu adigo ka
ofu nime Ayi ima nma na njo̱; kita, maka o̱se̱tipu
aka-ya, we̱lu azi nkpulu nke osisi ndu afu, lie,
we̱di ndu e̱be̱be̱: 23 maka ya Je̱hofa Cuku zipulu
ya n'ugbo nke Ide̱n, ka o̱galucaba ani e̱be̱ esi
we̱puta ya. 24 Nyabu O̱we̱cupu nwoke afu;
O̱we̱do n'aka o̱wuwa-anyanwu nke ugbo Ide̱n
Ce̱rubim, na ile-o̱ku nke ofu nmà nke nerughali
e̱be̱ nine, ka o̱ce̱be̱ uzo̱ nke osisi nke ndu afu.

London:

BRITISH AND FOREIGN BIBLE SOCIETY

1905